angano, angano... arira, arira...
tsara ho fantatra fa

RAVAOARIVELO Elisabeth no namboatra ity tantara ity amin'ny teny malagasy

RAZAFINTSALAMA Noël no nandoko ny sary

ary MAHAZENDANA tokoa ny bikan'ny boky.

# Ikotofetsy sy Imahaká

*Taloha ela izay*
*fony nanjaka tao Imerina*
*Ranavalona voalohany,*
*tamin'ny fokon'ny Tsimiamboholahy*
*teo Ilafy,*
*tamin'ny 27 Adizaoza 1836*
*no teraka i* **Rabezandrina.**
*Malaza tokoa*
*io olo-mangan'ny Firenena io.*
*Nampianatra tao Ambohidratrimo izy*
*ary tamin'izany fotoana izany*
*no nalefany an-tsoratra*
*ity tantara malaza eto Madagasikara ity*
*mitondra ny lohateny hoe:*
**Ikotofetsy sy Imahakà.**
*Fantaro fa*
*amin'io tantara io*
*no tena ahitantsika*
*ny toe-tsaintsika malagasy.*
*Tsy any Imerina ihany anefa*
*no misy io tantara-angano io*
*fa eran'ny nosintsika.*
*Ka indro asehonay koa*
*ny itantaran'ny any Androy azy*
*amin'izao fotoana izao.*
*Tsara ho marihina eto fa*
**Zaitiramby Edwige**
*antandroy*
*no nanangona azy*
*ho an'ny zaza malagasy*
*eran'ny nosy.*

# TOKO I

Niainga, hono, Ikotofetsy sy Imahakà, ka Ikotofetsy mponina avy any andrefana, ary Imahakà mponina avy any atsinanana; ka Itokotofetsy moa handeha hiantsinanana, ary Imahakà kosa handeha hiankandrefana, ka tafahaona teo an-dohasaha izy roalahy; ka nony nihaona izy, dia nifampiarahaba.

Ary Imahakà nitondra angady tanimanga voahosotra manjarano; ary Ikotofetsy nitondra goaika tao anaty harona; dia nifanontany hoe izy roalahy:

— Inona izato entinao?

Dia hoy Imahakà:

— Angady no entiko andeha hatakaloko akoho.

Ary hoy Ikotofetsy:

— Ny ahy kosa akoho andeha hatakaloko angady.

— Raikitra izany, hoy izy roalahy, fa andeha hanao samy tsy tia ny azy.

— Kanefa, hoy Ikotofetsy, aza sokafanao ety an-dalana ny harona, fa akoho kaody sady tsy mifatotra, ka ndrao mirifatra mandositra ka manahirana anao.

Ary hoy kosa Imahakà:

— Angady vao naofana iny, fa vao notsinina, ka avelao hiotrika kely, fa aza malaky atombotomboka, fandrao banga.

Dia samy lasa izy roalahy nony vita ny takalo.

Ary nony samy tonga tany an-trano avy, hono, izy roalahy, nosokafana ny an'Imahakà, ka niezaka nanidina ny goaika ka lasa.

Ary nahombo tamin'ny zarany kosa ny angadin'Ikotofetsy; ka nony natontona tamin'ny tany, ka tapaka, dia samy nanao hoe, hono, izy:

— Mitovy saina lahy izany izahay roalahy izany.



## TOKO II

Ary sendra tafahaona teo an-dohasaha tamin'ilay nifanenany teo aloha indray, hono, izy roalay. Dia hoy Ikotofetsy:

— Mitovy saina isika roalahy, ka andeha hisakaiza.

— Eny, hoy Imahakà.

Ary nony niara-nandeha, hono, izy roalahy, nahita ondrin'olona nihinana teo an-dohasaha Imahakà, ka nojerijereny ny tompony ka tsy hitany, ka nobatainy ny ondriny andeha ho entiny, dia hoy ny tompony:

— Nobatainao re ity ondrinay, ralehilahy?

Dia hoy, hono, Imahakà:

— Hizahako ny havesany.

Dia tonga ohabolana mitoetra amin'ny tany izany mandraka ankehitriny hoe:

*«Manao halatr'ondrin'Imahakà, ka raha hitan'ny tompony, ataony hoe: hizahako ny havesany; ary raha tsy hita, dia entiny».*





## TOKO III

Ary nony nandeha indray, hono, izy roalahy, dia niherika Ikotofetsy ka nahita lahiantitra manjoko nanaraka azy avy ao aoriana, ka niverenany nanaovany antongomby ilay lahiantitra, ka nitrosona tamin'ny tany, ka nendahiny ny lambamena teny aminy, dia nentiny, ka hoy ny olona:

— Nahoana re no vonoinao tahaka io ny lahiantitra?

Dia hoy Ikotofetsy:

— Mila hijoko ahy, ka izany no amelezako azy sy anendahako ny lambany.



# TOKO IV

Ary nandeha indray, hono, izy roalahy, ka hoy Imahakà:

— Raha dia hisakaiza tokoa àry isika roalahy, andeha kely hifampiady karajia.

— Andeha àry, hoy Ikotofetsy.

— Izao no zavatra mahagaga ahy, hoy Imahakà, ka raha mahalala ny heviny ialahy, dia manan-tombon-tsaina kokoa noho izao: *Mahagaga ahy ity omby mainty tokam-bolo, kanefa fotsy ny rononony.*

— Asa, hoy Ikotofetsy, tsy fantatro izay mahatonga izany.

Dia hoy kosa Ikotofetsy:

— Izao no mahagaga ahy, ka raha mahalala ny fotony ialahy, manan-tombon-tsaina noho izao:

*Mahagaga ahy ity omby sy ondry, samy vilona ihany no haniny, ka tonga bala ny fivalanan'ny iray.*

— Asa, hoy Imahakà, tsy fantatro izay mahatonga izany.

Dia hoy izy roalahy:



— Mitovy saranga isika, fa aoka hifankatia tsara.

Dia nanao nahandro tsara izy hiarahan-komana hampiseho ny fifankatiavana. Dia nifanao hoe indray izy:

— Andeha isika roalahy samy hatory aloha, ka izay tsara nofy no mihinana io hanina io.

Dia samy nandeha nandry izy roalahy; ka nony samy nifoha, dia hoy Imahakà:

— Izao no nofiko: nofiko, niakatra tany an-danitra aho, ka nahita zavatra nahafinaritra sy nahasondriana ahy tokoa, ka lazao izay nofin'ialay tsara noho izany.

Dia hoy kosa Ikotofetsy:

— Nofiko, nahita an'ialahy niakatra nankany an-danitra hao, ka efa sondriana tery hono ialahy nony tonga tany, ka nifoha handeha hihinana ny hanina aho izao; fa hoy izaho: Efa sondriana any izay ilay iny ka tsy hety hidina aty intsony, kanjo ialahy ity tonga eto ihany indray, ka andeha hiara-komana. Dia samy tsipaky ny hehy, hono, izy roalahy, ka dia niara-nihinana.





## TOKO V

Dia nandeha izy roalahy ka nanakaiky ny tanàna, ary nahita olona nirakaraka volo nisaona; ary nony nahita olona nivoaka avy ao an-tanàna izy, dia nanontaniany sy nofotorany tsara izay toetr' ilay olona maty, na ny aretina nahafaty azy, na ny toetry ny nataon'ny havany tamin'ny nitsaboany azy. Dia nandevina izy roalahy ka nandevina tapak'ody tamin'ny fitoerana ilay nazana nitsangantsanganan'ilay vao maty. Ary dia niditra tao an-tranon'ilay vao maty izy. Dia nampandrosoin'ny tao an-trano.

Ary nony efa nifampiarahaba, dia namelatra sikidy izy roalahy.

— Andeha hanao hatsarana isika, hoy izy.

Dia hoy ny tao an-trano:

— Mba mahalala fanahy angaha ianareo, tompolahy?

— Eny, hoy izy roalahy, mba mahalala kely ihany.

Dia nataony ny sikidy, ka hoy izy:

— Hitan-tsikidy lahy izany Rabevoina maty teto izany.



— Eny, manahoana? hoy ny tao an-trano.

— Ao ny ody ratsy namelezany azy, indro miharihary eo, ary ianareo eto an-trano koa aza izao raha tsy mitandrina ho simba ihany, fa efa nahavoa izy io ka taman-dratsy.

Dia taitra ny tao an-trano ka nanao hoe:

— Fokary re, tompokolahy, izany ody ratsy izany.

— Eny, hoy izy roalahy, hamindra fo ihany izahay, fa tsy ho sompatra.

Dia nolazainy teo avokoa, hono, ny toetr'aretina nahafaty ny havan'ilay tao an-trano sy ny nataon'ireo havany tamin'ny fitsaboana azy, ka gaga niaiky volana sady nitampim-bava ny tao an-trano ka nanao hoe:

— Loza lahy izany sikidy izany, fa tsy mba misy mania izany ambarany izany, fa teo avokoa.

Dia hoy ireo tao an-trano:



— Fokary re izany ody izany, tompokolahy, fandrao dia manimba anay indray.

Dia nentiny nankeny amin'ilay tany nandevenany ny ody, hono, ireo olona ka nataony hoe:

— Hadio, fa ato no nandevenany azy.

Ka nony nohadina, indro nifongatra ny tapak'ody maro.

— Ireny no namelezany azy, hoy Ikotofetsy sy Imahakà.

Dia niaiky ny olona. Ary nony tonga tao an-trano, dia hoy ilay olona mivady tao:

— Mba anaovy hatsarana kely izahay, tompokolahy.

Dia nanaovany, hono, ka hoy izy roalahy:

— Tsara ihany ny tokin'ainareo, fa moa misy akoho manatody ato an-trano?

— Eny, hoy izy mivady, misy efa nahalatsaka be ato.

Dia hoy izy roalahy:



— Alao àry, ka vonoy, fa hitan-tsikidy, ary ny atodiny andrahoy manokana, ary mandrahoa vary sosoa, ary rehefa masaka dia arosoy, ka ny atodiakoho dia ianao lehilahy manapoka eo ami'ny toko, ary ny vadinao manofy, ka dia apetraho eo am-bilianay, ka dia izahay hiteny hoe: «Apokan'ny lahy, voasan'ny vavy; hano ity fa adala tompo»; ary ianareo dia mamaly hoe: «Hano mahavelona».

Dia hoy izy roalahy:

— Pon-dahy voasam-bavy; hano ity fa adala tompo.

Dia hoy izy mivady:

— Hano mahavelona, raondriako.

Dia izany no nataony mandra-paha-lanin'ny atodiakoho sy ny vary. Ary rehefa voky izy dia nilaozany, ka hoy izy:

— Hay nanao soa vahiny, ka raha voky izy, dia nilaozany.

Dia ohabolana mandraka ankehitriny izany hoe:

*«Ilay nanao soa vahiny, ka raha voky izy, dia nilaozany».*





# TOKO VI

Dia niara-nandeha indray, hono, izy roalahy, ka hoy Imahakà:

— Andeha hiantsinanana no halehantsika, fa nisy mpanankarena vao maty any, atao hoe Andriambahoaka no anarany, ka aoka hataontsika izay hahazoana ny ampahefa-kareny sy ny fanjakany.

— Andeha, hoy Ikotofetsy.

Dia niara-nandeha izy roalahy, ary nony tonga tany izy, dia hitany fa efa voalevina omby an-tsoalany ny maty, ka efa niala ny mpiandry fasana. Nony alina ny andro, dia nankany am-pasana izy roalahy nitondra angady sy fanoitra, dia nosokafany ny fasana avy ao an-tongotra, ary hoy izy:

— Iza no halevina isika roalahy?

— Aoka ialahy no halevina, hoy Imahakà.

Dia nanaiky Ikotofetsy; ary izao no nifanaiken'izy roalahy:

— Mihainoa tsara ialahy, hoy Imahakà, ka fantaro ny feoko, fa ireo zanak'Andriambahoaka no hasaiko miantso voalohany, ka rehefa miantso intelo izy, dia vao izay aho no hiantso kosa.



Dia nototofan'Imahakà tao am-pasana Ikotofetsy, nefa nasiany fiainany kely.

Dia nandeha Imahakà, ary nony nanakaiky ny tanàna izy, dia nanao tanim-paty ka nanao hoe:

— Harianareo amin'izay re aho, ry Ikaky ô!

Dia hoy ny tao an-tanàna:

— Iza re io lehilahy io izay mitomany tahaka io?

Dia niditra tao an-tranon'Andriambahoaka Imahakà; dia hoy ny olona tao:

— Mandrosoa, tompoko.

Ary nony niditra izy, dia nipetraka ka nitomany indray hoe:

— Harianao amin'iza re aho, ry Ikaky, no dia maty tsy mba nilaza tamiko ianao?

Dia hoy ny tao an-trano sy ny zanak'Andriambahoaka:

— Toa manao anao ho zanak'Andriambahoaka moa ianao, kanefa izahay tsy misy mahalala anao akory?

Dia hoy Imahakà:



— Zanany aho, saingy zaza hafa reny, ka izany no tsy ahalalanareo ahy.

— Aoka àry hantsoina ny Fokonolona, hoy ny zanak'Andriambahoaka, raha misy mahalala izay reninao novadin'Andriambahoaka akory.

— Eny hoy, Imahakà.

Ary nony nanontaniana ny olona, dia hoy izy:

— Iza no mahalala izay maha-zanak'Andriambahoaka io akory, fa olona tsy fantatray velively akory izy io.

— Raha tsy fantatrareo àry aho, hoy Imahakà, andeha ho any am-pasana, fa ikaky no mahalala ahy, ka ho hitanareo na zanany tokoa aho na tsia.

— Andeha, hoy ny olona, ka rehefa ny maty no miteny, ka tsy dia marina va ny an'ialahy.

Ary nony tonga tany am-pasana, dia hoy Imahakà:

— Anontanianareo àry itsy izy.



Dia niantso ny zanak'Andriambahoaka nanao hoe:

— O ry ikaky ato am-pasana ô! Mihainoa ianao: Moa zanakao io lehilahy io, fa manandoka ho zanakao izy?

Dia tsy nisy namaly. Dia hoy Imahakà:

— Antsoy ihany, ndrao mbola tsy reny.

Ary intelo no niantso ny zanak'Andriambahoaka, fa tsy nisy valiny. Ary hoy ny vahoaka:

— Avelao izy manao azy ho zanany kosa no mba hiantso, fa manao azy ho fanta-drainy izy.

Dia niantso Imahakà ka nanao hoe:

— O ry ikaky ato am-pasana ô! Hono tsy zanakao aho, saingy hafa reny, ka izany no tsy ahalalan'ny olona ahy?

Dia hoy Ikotofetsy ao am-pasana:

— Zanako tokoa.

— Inao àry izy, hoy Imahakà.

— Antsoy indray hoe, hoy ny olona, fa toa misy mamaly tokoa.

Dia niantso indray Imahakà:



— O ry ikaky ato am-pasana ô! Hono tsy zanakao aho, saingy hafa reny, ka izany no tsy ahalalan'ny olona ahy?

Dia namaly Ikotofetsy ao am-pasana sady nanao feo kentsona izy:

— Zanako tokoa.

Dia hoy Imahakà:

— Akorinareo izay?

Dia niaiky ny olona nanao hoe:

— Aoka leitsy, fa zanany tokoa ialahy, fa efa ny maty no miteny. Fa andeha hefaro itsy harena hanalan'ialahy ny an'ialahy ampahefany.

Dia lasan'Imahakà ny ampahefany.

Dia rehefa maizina tsy ahitan-tsoratr'omby iny dia niala tao an-tanàna izy, ary rehefa maizina tsara dia nohadiny Ikotofetsy, ka dia niombonan'izy roalahy ny harena azo.



# TOKO VII

Dia niainga indray, hono, izy roalahy, ka nahita vorona izy, dia nofandrihany ka azony *(vorona iray karazana amin'ny vorontsiloza, midoboka sy mihabarera, raha misy misiaka azy),* dia nasiany vola sy voahangy, nasisiny tany ambanin'ny elany, dia novelarany tsihy ka napetrany ery amoron-dalana ka nataony hoe *Vorombola voromboahangy* no anarany.

Ary nony nandalo ny olona, dia hoy ny mpandalo:

— Vorona inona re io?

Dia hoy izy roalahy:

— Vorombola voromboahangy.

Dia nantsoiny, hono, ny vorona nataony hoe:

— Ry vorombola voromboahangy ô! mandatsaha vola, sady nosiahiny. Dia nidoboka ny vorona, sady nihabarera ny elany, dia nilatsaka ny vola.

Dia nataony indray hoe:




— Ry vorombola voromboahangy ô! mandatsaha voahangy. Dia nosiahiny, ka nidoboka ny vorona, sady nihabarera ny elany, dia nilatsaka ny voahangy, dia gaga ny olona ka nanontany hoe:

— Mba hoatrinona kosa re no vidin'io?

Dia hoy izy:

— Tsy takatry ny kely vola io.

— Hoatrinona re? hoy ny olona.

— Ariary zato, hoy izy roalahy.

— Tsy takatra tokoa izany, hoy ny olona.

Dia avy kosa, hono, ity Ingahy mpanankarena, nony nahita ny olona nivorivory, dia nanontany hoe:

— Inona izato iangonanareo izao? Avelao mba hizahako.

— Vorombola voromboahangy, hoy ny olona.

— Ampandatsaho vola sy voahangy àry hoe mba hizahako, hoy Rangahy.

Dia hoy Ikotofetsy:

— Ry vorombola voromboahangy ô! mandatsaha vola, dia nosiahiny ka nidoboka sady nihabarera ny elatry ny vorona, dia nilatsaka ny vola; dia nantsoiny indray:

— Ry vorombola voromboahangy ô! mandatsaha voahangy,



dia nosiahiny ka nidoboka sy nihabarera indray ny elatry ny vorona, dia nilatsaka ny voahangy.

Dia gaga Rangahy ka nanontany hoe:

— Hoatrinona no vidin'io, ilay iroa, hovidiko?

Dia hoy izy roalahy:

— Sarotsarotra ihany ka tsy takatry ny mahihitra.

— Hoatrinona re, hoy Rangahy, fa tsy ambara itsy izy fa.

Dia hoy izy roalahy:

— Ariary zato.

— Aiza kosa, hoy Rangahy no dia ho ariary zato?

Dia tapaka ny adivarotra, ka dimampolo no haharaiketany.

Dia nisain-dRangahy ny volany, dia nentiny ny vorona, fa atahorany hisy hanongom-barotra indray.

Ary nony tonga tany an-trano Rangahy, dia nanontanian'ny ankizy hoe:

— Inona re ity entin'i dada e ?

Dia hoy Rangahy:

— Ato no hitoeran'ny harenareo.

— Harena inona no ao? hoy ny vavy.



— Inona kosa no mba fantatrareo, fa velaro tsihy itsy izy, hampisehoako azy.

Dia novelariny ny tsihy, dia hoy Rangahy:

— Ry vorombola voromboahangy ô! mandatsaha vola, sady nosiahiny, dia nidoboka ny vorona, sady nihabarera ny elany, dia nilatsaka ny vola.

— Ireny no izy, hoy Rangahy; hitanareo tsara ireny, mba mijere ange ianao reniny.

Dia hoy indray Rangahy:

— Ry vorombola voromboahangy ô! mandatsaha voahangy; dia nosiahiny, dia nidoboka sy nihabarera indray ny vorona, dia nilatsaka ny voahangy, dia faly ny ankizy sady nanakora hoe:

— Vao ity vao zavatra lahy.

Kanjo nony nampanaovina indray, tsy nisy intsony, fa lany ilay vola sy voahangy nasisik'Ikotofetsy sy Imahakà tany ambanin' ny elany, sady ilay vorona koa nitsangam-bolo sy nijoretra, ka nony nijanona kely dia nitsipaka maty tery.

Dia hoy, hono, Rangahy:

— Nidiran-doza re aho, fa very ny hareko.



— Harena inona? hoy ny vavy.

— Dimampolo no nividianako io, hoy Rangahy, ka he! ity izy maty.

— Milaza loza ianao, hoy ny vavy, nomenao hoatrinona hoe.

— Ka hoe dimampolo iky! ka manontany ihany mandrakariva.

Dia tezitra, hono, ny vavy, ka hoy izy:

— Ilay tonendrina ity, iza no hividy itsy dimampolo, zavatra tsy mahazo ariary akory.

Dia tezitra Rangahy ka nanao hoe:

— Raha izaho malahelo izany indray no sorisoren-tena, raha tsy sorohiko mbanin'ny tany itoeran-tena itena.

Dia tezitra ny vavy ka hoy izy:

— Aoka hisaraka isika, fa zarao ny harena, hanalako ny ahy ampahatelony, fa no itena no tonendrina, ka izaho no ialan-tena vonkina. Dia nozaraina ny haren'izy mivady, ka ny dimampolo dia natao nomba ny an-dRangahy androan-tokony.

Nony voazara ny harena, dia nisaraka izy mivady.

Fa *«ny iray sotro asisika, ary ny iray nila voatsiary»*.



# TOKO VIII

Dia nandeha indray, hono, Ikotofetsy sy Imahakà, ka nahita an-dRangahy niandry omby teo an-dohasaha, ka hoy izy roalahy:

— Inona no hataontsika hahazoantsika ny ombin-dRangahy?

Dia hoy Ikotofetsy:

— Aoka ny iray amintsika halevina ao ambanin'ity vato ity.

— Andeha àry , hoy Imahakà.

Dia nalevina tao Ikotofetsy; ary Imahakà dia nandeha nanakaiky an-dRangahy, dia hoy Ikotofetsy ao ambany vato:

— Pipiliky, Pipiliky. Raha tsy maty ny omby, maty Rangahy.

Dia hoy Rangahy:

— Mangina hoe: inona hono izany izy?

Dia hoy indray Ikotofetsy:

— Pipiliky, Pipiliky, raha tsy maty ny omby, maty Rangahy.

Dia hoy Imahakà:

— Mampieritreritra izany feo izany Rangahy.

Dia hoy Rangahy:

— Andeha hilaza any amin'ny vadiko aman-janako aho, fandrao dia marina izany.

Dia nolazainy tamin'ny vavy. Dia hoy ny vavy:

— Andeha vonoy ny omby, ka hanao aina halofo harena aiza?



Dia nandeha Rangahy nitondra mahazaka sy antsy ary famaky, ka nankany amin'Imahakà, ary Imahakà no hizara ny hena, rehefa maty ny omby.

Dia nesorin'Imahakà ny lohany, ka hoy izy:

— Lohany soa, lohany tsara,
Ho ahy sa ho an-dRangahy?

Dia hoy Rangahy:

— Aoka ho ahy, anaka.

Dia nesorin'Imahakà indray ny sorony, ka hoy izy:

— Soro-doza, sorok'antambo,
Ho ahy sa ho an-dRangahy?

Dia hoy Rangahy:

— Ento ho anao, anaka.

Dia nesorin'Imahakà indray ny tongony, ka hoy izy:

— Tongo-bola, tongo-boahangy,
Ho ahy, sa ho an-dRangahy?

Dia hoy Rangahy:

— Aoka ho ahy, anaka.

Dia nesorin'Imahakà indray ny tratrany, ka hoy izy:

— Tratran-doza, tratran'antambo,



Ho ahy sa ho an-dRangahy?

Dia hoy Rangahy:

— Hataoko inona izany,
fa ento ho anao, anaka.

Dia toa izany no nataon'Imahakà mandra-pahatapitry ny hena nozaraina, ka ny ratsiratsy rehetra lasan-Rangahy, ary ny hasoan-kena rehetra lasan'Imahakà. Ary nony efa voazara ny hena, dia hoy izy:

— Afa-paditra izao Rangahy, ka ho ela velona , dia veloma ianao.

Dia lasa izy.

Ary nony tany amin'Ikotofetsy izy, dia nosokafany Ikotofetsy, ka hoy izy:

— Nataoko toy izao, leitsy, no fizara ny hena tamin-dRangahy, ny hasoan-kena rehetra noharatsiko, ary ny ratsy rehetra noderaiko, ka lasako ny tsara.

— Eny, hoy Ikotofetsy, samy hena, ka hisy inona, saingy ompam-bava ho ratsy ny sasany, ka dia ataon'ny olona sasany ho ratsy tokoa. He! samy hena ihany, ka ny omby vonoina amin'ny maty atao hoe: «hena ratsy», ary ny vonoina amin'ny fora atao hoe: «henan-tsaotra», ka tsara. Hano fa aza manana ahiahy.



# TOKO IX

Dia nandeha indray, hono, izy roalahy, ka nitondra kary nentiny an-tsobiky, ka nentiny nandalo ny tranon'ilay mpanankarena; dia hoy ilay mpanjato be:

— Ho aiza ianareo?

Dia nody tsy nifankalala izy roalahy, ka hoy Imahakà:

— Izaho handeha ho any an'ala;

Ary hoy kosa Ikotofetsy:

— Izaho handeha hivarotra ireto *madiofila* ireto *(madiofila no anaran'ny kary any amin'ny betsimisaraka).*

Dia hoy ilay mpanankarena:

— No tsy aiza hovidiko?

— Inty àry, hoy Ikotofetsy.

Nony vao voarain'Ikotofetsy ny vola sy ny vidiny dia lasa izy, ary Imahakà mbola teo ihany. Ary nony hotatahana tao an-tsobiky ny *madiofila,* nony niseho ka kary, sady nandositra, dia hoy Imahakà:

— Adrey, ity Rangahy mpanjato be mividy kary!



— Tsy fantatro tsinona, hoy ilay mpanankarena.

— Fa inona fa tsy izany no anaran'ny kary any Ambaniravinkazo, hoy Imahakà, fa inianao vidina ihany.

Ka nantsointsoiny, hono:

— He! ity mpanankarena mividy kary.

Ka hoy ilay mpanankarena:

—Aoka leitsy, fa aza dia alain'ialahy baraka aho, fa aoka homeko vola ialahy.

Dia nomeny vola be Imahakà vao nety. Dia hoy izy:

— Raha sendra teritery aho, mba mampaka vola aty aminao indray.

— Eny, hoy Rangahy.

Izany no nisehoan'ny tenin-drazana hoe:

*«Izaho angaha azon'ialahy nividy laona no handoa izany vola be izany?*

*Ny mamosavy hitan'olona, ka ampandoaviny vola, dia tsy lazalazainy, no atao hoe mividy laona».*



## TOKO X

Dia nandeha indray izy roalahy, ka nahita vaviantitra niandry ondry, ka sahirana misakana ondry.

Dia hoy Ikotofetsy sy Imahakà:

— Hanome anatra anao izahay, ry Inenibe, mba tsy hahasahirana anao amin'ny fiandrasana ondry, fa sahirana loatra ianao hisakana mandrakariva ireo ondry sarotra ireo.

— Eny, anaka, hoy Rafotsibe, fa misaotra anareo aho.

— Ataovy toy izao: Fatory kofehy tsirairay ny tongotr'ondry, ka afatory amin'ny valahanao, ka izay mania dia sariho hiverina.

Dia nataon-dRafotsibe toy izany, ka toa nahamoramora kokoa ny fiandrasany azy, ka dia nisaotra azy roalahy izy; kanjo, nanalan'izy roalahy alika, ka nampitorosin'ny alika ny ondry, ka nifanaritahan'ny ondry Rafotsibe ka maty.

Dia nentin'izy roalahy ny ondry ka lasany.

*Tandremo ny sangy ratsy, indrindra fa amin'ny ray aman-dreny.*



# TOKO XI

Dia nandeha indray izy roalahy, ka nahita voasarin'olona masaka miraviravy, dia nifanao antsangory izy haka.

Ary nony nahazo izy, hitan'ny tompony ka nosamboriny, ka afaka nandositra Imahakà sady nentiny ny voasary; ary Ikotofetsy tratrany, dia hoy ilay tompom-boasary:

— Azonay ialahy, fa naka ny voasarinay.

Dia nentiny nanatona ny loholona.

Dia hoy Ikotofetsy, hono:

— Tsaraonareo, ry loholona, fa he ny voasary avo tsy tratrako akory, ary ety amiko tsy misy voasariny iray akory, ka dia endrikendrehiny hangalatra ny voasariny aho.

Dia hoy ny loholona:

— Avelao izy handeha, fa tsy nahalasa ny anao tsinona.

Dia afaka Ikotofetsy.

*«Ny marina mitavozavoza tsy maharesy ny lainga tsara lahatra».*



# TOKO XII

Dia nandeha indray izy roalahy ka nisakaiza tamin'ilay Andriandahy.

— Andeha isika hilalao any an-tsaha, hoy ny Andriandahy.

— Andeha àry, hoy izy roalahy.

Nony tonga tany, hono, izy, Imahakà nody nanary dia niresaka tamin'ilay Andriandahy, ary Ikotofetsy nanamboatra feta maloto dia maloto, ka notsatohany volom-borona nataony toy ny kibodo, dia hoy Ikotofetsy:

— Toa misy vorona atsy, ny Andriana ô!

— Aiza? hoy ilay Andriana.

— Atsy, hoy izy.

— Ka ataontsika ahoana no fisambotra io? hoy ilay Andriana.

— Torahy lamba, hoy Ikotofetsy.

Ka navoromboron'ilay Andriandahy, hono, ny lambamenany, ka natsipiny tamin'ilay vorona ka notsindriany, ka niboretahan'ny fotaka ny lambamena, ka simba tery:



— Voafadin'ilay ireto ny lambako, hoy ny Andriana.

Ary hoy kosa ilay Andriandahy:

— Ianareo roalahy andeha mba hilako vady, fa tsy manambady.

— Eny, hoy izy roalahy.

Ka nalain'ny Andriandahy, hono, ny ondry roa lahy masiaka, ka nampidiriny tao an-trano maizimaizina, dia hoy izy tamin'Ikotofetsy sy Imahakà:

— Andeha ianareo mba mankao mba miresadresaka aminy, fa vady hovadina, kandrao tsy mifankahazo am-po, sady olona saro-kenatra izy izao, ka tsy mba mety hisehoseho mazava.

Ka nony vao niditra, hono, Ikotofetsy, nodonin'ilay ondrilahy ka niongana, ka hoy izy:

— Edrey! Manao sangy mahery izany, ka tsy tohako.

Dia niditra kosa Imahakà, ka nodonin'ny ondry, ka nitorovoka, sady nibarareoka ny ondry, dia hoy izy roalahy:



— Fitahinao izahay.

Dia hoy ny Andriandahy:

— Namitaka ahy ianareo, ka tsy mba hofitahiko?

Dia nandeha nivoaka nankany an-tsaha, hono, izy roalahy ka nahita ny renin'ny Andriandahy niava voly, ka niondrikondrika, ka tsy hita loatra, sady lamba vasobasoka no notafiany, dia hoy izy roalahy:

— Ny Andriana ô! Misy lambo ao mitrongy ny sahanao.

— Aiza? hoy ny Andriana.

— Ao anaty saha ao. Lambo dia izao, ka raha tsy torahandefona atao tora-davitra, mandositra.

Dia nijoko, hono, ilay Andriana, sady nitondra lefona, ka voa ao an-danivoan-dRafotsibe, ka nitrona, ka nony nizahana, kanjo ny renin'ny Andriana no voa ka maty. Ka lasa nandositra izy roalahy, ka tsy maty.

*«Ny tody tsy misy fa ny atao no miverina».*



# TOKO XIII

Dia nandeha indray izy roalahy ka nahita an'Ingahiandriana niasa, ka hoy izy:

— Mba hanampy anao izahay, fa omeo angady.

Dia faly Ingahy ka nanao hoe:

— Manan-janaka tokoa lahy, fa andeha àry maka angady any an-trano.

Dia lasa tokoa izy roalahy, ka nony omby tany izy, dia hoy izy tamin-dRafotsy vadin'Ingahiandriana:

— Asain'ny vadinao maka vola roapolo izahay.

Dia hoy Rafotsy:

— Aiza izay vola roapolo asainy alainareo? Tsy misy vola eto.

Dia hoy Ikotofetsy:

— Andeha àry hanontany azy ery amoron-kady isika, raha tsy matoky anay ianao.

Dia lasa nankeny izy, dia hoy Ikotofetsy:

— Tsy omeny, re lahy ô!

Dia namaly Ingahiandriana:

— Omeo azy, re lahy ô! Omeo azy e!



— Inao àry izy, hoy Ikotofetsy, omeo ho entinay, fa maika izahay.

Dia nomeny azy ny vola roapolo, ka lasa nankeny amin'Ingahiandriana izy nanao hoe:

— Tsy omeny ny angady ka hanao ahoana izahay, fa veloma ianao.

Dia lasa izy roalahy.

Ary nony nody nisakafo, hono, Ingahy, dia hoy izy tamin'ny vavy:

— Mba sompatra izany ianareo izany, dia tsy nomenareo lahy ny angady hanampian'izy roalahy ireny ahy, sitrany ahay izay ho vitany.

Dia hoy Rafotsy:

— Moa angady no nalainy, fa tsy vola roapolo no nasainao nalainy ka lasany.

— Endrey! nahita loza isika, fa nosolokin'ireny. Aoka fa tsy maninona, hoy Ingahy, fa mbola hanody azy ihany ny ataony; angady lahy no nasaiko nalainy, ka ny volako no nalainy.



Dia nitady azy Ingahiandriana fa tsy nahita.

Dia nanambažan'Ingahiandriana ny vahoaka, hono, hitady azy roalahy, sady nolazainy ny toe-tarehiny hahafantaran'ny olona azy, ka raha azo, dia nasainy nofonosin-tsihy hatsipy ery anaty rano.

Dia azo Ikotofetsy, ka nofonosin'ny olona tsihy, ka napetrany ery amoron-drano; fa «andeha hisakafo aloha, hoy ny olona, sady hilaza amin'ny vahoaka ny hamonoana azy», dia navelany teo izy.

Ary avy, hono, ity Rafotsibe very ondry, handeha hitady ny ondriny. Dia hoy izy:

— Aiza re izay ondriko izay?

Dia hoy Ikotofetsy ao anaty tsihy:

— Ome!... sady nanao feon'ondry izy.

Dia hoy Rafotsibe:

— Izato lahy ny ondriko efa nofonosin'ilaitrotraka tsihy.

Nony notatahan-dRafotsibe, hono, izy, dia nivoaka faingana, ka nalainy Rafotsibe, ka nozairiny ao anaty tsihy, ka nilaozany nandositra.

Nony avy nisakafo ny olona, dia niara-nandeha hanjera an'



Ikotofetsy any anaty rano. Ary nony tonga teo ny olona dia hoy Rafotsibe:

— Tsy izy aho re! tsy izy aho, fa Rafotsibe.

— Ataon'ialahy ho ny omaly intsony, ka hisy hanamparan' ialahy saina? fa akodiavo, hoy ny olona.

Dia nakodia ka maty rafotsibe.

Nony afaka teo, hono, Ikotofetsy, ka nihaona tamin'ity Rafotsibe avy namora, ka nitondra firavaka sesehena, ka nody nanohambato izy, ka nitaraina tamin-dRafotsibe hoe:

— Diaso kely vetivety aho, ry ineny, fa asain'ny olona tohanako ity, ka tsy misy handimby ahy akory.

Dia avy Rafotsibe niantra azy ka nanohana ny vato.

Dia hoy Ikotofetsy:

— Tohàny mafy, ry ineny, fandrao ikodiavany ianao.

Dia niala, hono, izy, ka hoy izy tamin-dRafotsibe:

— Raha avelanao io, ikodiavany ianao.

Dia nimokitra nanohana Rafotsibe, ka lasa izy.

Ary nony avy ny mpandalo nahita an-dRafotsibe nanohana



ny vato, dia hoy ny olona:

— Nahoana ianao no manohana ity vato tsy mihetsika ity.

Dia hoy Rafotsibe:

— Raha velako, hono, ity, ikodiavany aho.

— Tsia, hoy ny olona.

Dia navelan-dRafotsibe, ka tsy nihetsika akory ny vato.

Dia hoy izy:

— Voafitak'iny lehilahy iny aho lahy, sady lasany ny firavako.

Dia ohabolana mitoetra amin'ny tany izany hoe:

*«Izaho no ataonao Rafotsibe manoham-bato».*

Dia lasa nankeny amin'Ingahiandriana, hono, Ikotofetsy, ka hoy izy:

— He! itony harena azoko tany anaty rano, sady nasehony avokoa, hono, ilay firavaka azony tamin-dRafotsibe: ny voahangy ary ny volafotsy.

Dia hoy ny olona:

— Izany raha mba fonosin-tsihy tahaka anao izahay, ka atsipy any anaty rano, mba mahazo tahaka ireny?

— Eny, hoy izy, na dia ianareo lehilahy rehetra aza, tsy mahazaka izao harena ao izao.





Dia nanaiky hofonosin-tsihy avokoa, hono, ny lehilahy rehetra mbamin'Ingahiandriana; ary nony efa voafono tsihy, dia nentina ery amoron-drano, ka nentin'Ikotofetsy ny vehivavy rehetra mba hanakodia ny vadiny, ka nony natsipy, hono, ny voalohany, ka nikofokofoka fa sempotra, dia hoy Ikotofetsy:

— Hahalany izay harena ao rahoviana ialahy no mifaromba-ka foana.

Atsipy iray, ataony toy izany, ka tapitra voatsipy tany anaty rano avokoa, hono, izy rehetra, ka maty. Ka izany no nisehoan'ny ohabolana hoe:

*«Matin-karena ka namoy ny aina».*

— Sahala amin'ny sira latsaka an-drano ireny ka tsy mba mimpody intsony, fa maty avokoa, fa andeha hiakatra any antanàna isika.

Dia nitomany, hono, ny olona, ka tsy navelany hisaona ela akory, fa nasainy nirandrana avokoa.

Ary Rafotsy, vadin'Ingahiandriana, dia nalain'Ikotofetsy ho vady, ary ny sisa nataony mpanompo.





# TOKO XIV

Dia nandeha indray, hono, Ikotofetsy sy Imahakà, ka naniry ta-hahazo ny tanimbarin'olona izy, ka nanao tsingolobatita, ny tanany no nampandiaviny, ary ny tongony nasandrany ery ambony, ary ny lohany ety ambany, ka nandeha namaky ilay valaben'olona izy; ary nony tafitany, dia lasa nilany ady ilay tompony nataony hoe:

— Tanimbary efa nandiavanay loha sy nikelezanay aina io ka anay.

Dia hoy ny tompony:

— Ahy izay ela izay io tany io, ka dia sandohanareo.

Dia raikitra ny adin'izy roa tonta, ka nampinomina amboa *(tahaka ilay fanao teo aloha),* ka velona amboa Ikotofetsy sy Imahakà *(fa matetika ny amboa no tsy mety matin'ny tangena loatra, rehefa amboa lehibebe). Ary izao koa no fanao teo aloha: Ny manaraka no mahery, raha velona ny amboa; fa raha matin'ny tangena kosa ny amboa dia ny arahina no mahery.*

Dia lasan'izy roalahy ny tanimbary.

Ka izany no nahabe manara-karena ny olona teo aloha, fa *«Ny fitiavan-tena ahitana hevi-dratsy».*



# TOKO XV

Ary nony efa nahavory harem-bevava izy roalahy, dia izy samy izy ihany no nihevitra hifanambaka, ka izao no nataony:

— Andeha isika roalahy izay maty aloha no ho tompon'ny harena izao azontsika izao.

Dia nifanaraka izy.

Ary nony afaka kelikely, hono, dia nody maty Ikotofetsy, ka lasa ny havany nilaza tany amin'Imahakà hoe:

— Maty Ikotofetsy sakaizanao.

Dia hoy Imahakà:

— Aiza no nandevenanareo azy, fa hampombaiko azy avokoa ny harena araka ny teny nifanaikenay roalahy.

Dia natorony azy ny fasana nandevenana azy.

Dia manangona foza sy taolan'akoho, hono, Imahakà, ka nony hariva ny andro, lasa izy nankany amin'ny fasana nilevenan' Ikotofetsy, ka nokepokepohiny toy ny fihinan'amboa no fihinany ny foza sy ny taolana, sady nierona toy ny amboa izy.

Dia hoy Ikotofetsy ao am-pasana:

— Hadia! ilay fady iroa, fa ataon'ialahy ho maty angaha aho,





fa tsy mody maty hahazoako ny harena.

Dia nokepohin'Imahakà ihany, hono, ny taolana, ka niteny mafy Ikotofetsy:

— Hadia! ilay fady, fa ataon'ialahy maty angaha aho no ikepohan'ialahy taolana eo.

Dia hoy Imahakà:

— Hay ialahy tsy maty tsy akory.

Dia hoy Ikotofetsy:

— Aza maty aho, ilairoa, fa nanao izay hahazoako ny harena.

Dia lasa nankany amin'ny havan'Ikotofetsy, hono, Imahakà, ka hoy izy:

— Sokafy Ikotofetsy, fa tsy maty tsy akory.

Dia nody gaga, hono, ny havany, ka nosokafany Ikotofetsy tao am-pasana.

Dia hoy izy roalahy:

— Andeha hosasahina ny harena, fa samy manana ny vadiny aman-janany.

Dia nifanaraka izy, ary nanalana vavolombelona hanatrika ny fizaran-karena.

Ary nony hitan'ny olona, hono, ny habetsahan'ny harena hozarainy, dia nampahatsiaro ny olona ny fitondrantenan'izy roalahy, fa efa naneo laza ihany ny nataony



*(ary toa tsy nisy tantaran'olom-petsy nalaza tahaka ny azy roalahy teto, ary maro ny olona ambaraka ankehitriny no mahatsiaro azy),*

fa tsy tamin'ny tanàna iray ihany, fa tamin'ny tanàna maro.

Dia niray tetika ny olona hanosika azy.

Dia nampangainy tamin'ny Andriana ny harem-bahoaka lasany sy ny hafetsena nahazoany izany harena be izany.

Dia hoy izy roalahy:

— Valin'ny fahendrena sy ny fikelezana aina ary ny fahafetsenay.

Dia nambarany tamin'ny Andriana izany, ka hoy ny Andriana:

— Indro fa ny famaliny mifanaraka amin'ny fiampangan'ny vahoaka azy, fa avy amin'ny hafetseny no nahazoany ireo. Ary koa tsy olona iray trano no miampanga azy, ka hatao hoe: Sao hala volo sy tsy fitiavana, fa efa atosiky ny mponina rehetra, ka lanin' ny vahoaka, ka dia mba laniko koa. Ary indreto ny vadiny aman-janany, manao kitapo miara-peno manafina ny kilema ataony. Dia *ataoko horirika amonosana anana, ka ny fonosin-do, ny mamono lo.*

Dia niara-nohelohina ho faty izy mianakavy.

Ary ny hareny dia nozaraina, ka ny sasany nalain'ny Andriana, ary ny sasany nomeny ho an'ny vahoaka.

**Ireto manaraka ireto dia ny Tantaran' IKOTOFETSY SY IMAHAKA araka ny fitantaran'ny any Androy azy, ka nangonin'i Zaitiramby Edwige, ary namboarina hitovy firindra amin'ny tantara nangonin-dRabezandrina.**



## TOKO 1

Dia nandeha indray, hono, izy roalahy, ka nahatazana vavy antitra iray niava katsaka, ka natoniny, dia hoy izy roalahy:

— Drey! mampalahelo anay mihitsy ity ianao! fa dia tsy manan-janaka angaha no miasa mafy toy izao?

— Tsia, anaka, hoy rafotsibe.

Dia hoy Ikotofetsy:

— Omeo ahy ny angadinao hifandimbiasanay miava, ka mandehana ianao mahandro ho anay.

Dia lasa, hono, ilay rafotsibe nony avy nampiseho ny tranony tamin'izy roalahy, sady nisaotsaotra.

Dia nifandimbiasan'izy roalahy nongotana sy nesorina, hono, ny katsaka mbamin'ny ahi-dratsy, ka nataony nadiodio mihitsy ny saha manontolo. Dia lasa tany an-tranon-dRafotsy izy roalahy. Dia faly Rafotsy ka narosony azy roalahy ny sakafo, ka nabosibosiny tsy nasiany niangana. Nony vita ny safako, ka lasa hijery ny asa Rafotsy, ka Ikotofetsy sy Imahakà natoritory teo ambody hazo



akaiky trano, dia hoy Imahakà tamin'Ikotofetsy:

— Ndeha isika hanohy ny dia, ka hasiantsika ireto voatavo roa ireto tandrify ny lohantsika, ireto laona ireto kosa tandrify ny vatantsika, ireto vilany ireto solon'ny fitoerantsika, ireto akalo ireto kosa atao manandrify ny ranjontsika.

— Raikitra izany, hoy Ikotofetsy.

Dia norakofany lamba ireo, ka lasa nandositra izy roalahy.

Nony niverina Rafotsy ka nigogogogo nitomany avy nijery ny sahany tsy nisy na inona na inona, ka nitondra angady sy vatankazo, dia namantana teo amin'ny natorian'izy roalahy, ka nahita azy mbola renoky ny tory. Dia nodabofany hazo ny lohany, ka vaky sy potika. Nasiany koa ny kibony ka vaky. Nifandimbiasany nasiana toy izany ny fitoerany sy ny ranjony, ka rovitra ny lamba nirakofan'izy roalahy, teo vao hitany fa hay ny fananany no nomontsamontsaniny nampiasany fara-hery, fa ireo olon-dratsy kosa tsy hita izay nanjavonany.



# TOKO 2

Dia nandeha indray, hono, Ikotofetsy sy Imahakà, ka nifanena tamin'ny andian'omby maro.

Dia hoy Imahakà:

— Inona àry no maha-samy hafa ny ombivavy sy ny ombilahy?

Dia hoy Ikotofetsy:

— Mahafeno gorogoro roa ny rononon'ombalahy, fa ny an'ny vavy kosa dia tsy mahafeno na gorogoro iray aza.

Dia nanatona ny ombalahy Imahakà, hotereny hakany ronono, ka nodakan'ilay ombalahy sady saika hotombohany tamin'ny tsifany (tandrony), ka nandositra Imahakà, fa Ikotofetsy kosa nikakakaka nihomehy.

Dia hoy Imahakà:

— Fa nahoana letsy ialahy no dia mamitaka ahy?

— Hita, hoy Ikotofetsy, fa tsy mpiompy omby mihitsy ialahy: omby tsy misy nonony ve hisy ronono. Dia samy tsipaky ny hehy izy roalahy.



## TOKO 3

Dia nandeha indray, hono Ikotofetsy ka nahita lehilahy niasa tany, ka hoy izy:

— Mba hanampy anao aho, fa omeo angady.

Dia faly rangahy nanao hoe:

— Ndeha àry maka angady any amin'ny vadiko any an-trano.

Dia lasa tokoa Ikotofetsy, ka nony mby tany, dia hoy izy tamin'ny vadin'ilay Rangahy:

— Asain'ny vadinao manoroka anao aho fa hanampy azy.

Dia hoy ny vadin-dRangahy:

— Adala angaha ianao, olona tsy vadinao aho ka horohinao?

Dia hoy Ikotofetsy:

— Andeha àry hanontany azy isika, raha tsy matoky ahy ianao.

Dia niantso mafy Ikotofetsy:

— Tsy omeny, re lahy ô!

Dia namaly Rangahy:

— Omeo azy izay zavatra izay, fa mbola be ny asa no tsy vita.



— Inao àry izy, hoy Ikotofetsy, etsy horohako ianao, fa maika hanampy ny vadinao aho.

Dia nety horohan'Ikotofetsy ny vadin'ilay Rangahy. Fa sendaotra loatra ilay Rangahy ka nihazakazaka tany an-trano, ka nahita an'Ikotofetsy nanoroka ny vadiny, ka tezitra, ka nandositra Ikotofetsy.

Dia hoy Rangahy:

— Tsy havelako ianao fa nangalatra ny vadiko.

Nony afaka teo, hono, Ikotofetsy, ka nahita lehilahy sola nipaibato, dia hoy Ikotofetsy:

— Ao ho diasako ianao, fa any misy olona nasain'ny ben'ny tanàna hitady olona sola hovonoina hatao sorona ao am-balan' omby, fa izany no tenin'ny mpimasy mba tsy hahabe maty ny tanora sy ny zaza madinika ao an-tanàna.

Dia nandositra, hono, ilay lehilahy sola, ka hadinony ny satrony, dia nanaovan'Ikotofetsy no sady nipai-bato izy.

Dia avy Rangahy tompon-bady nanenjika an'Ikotofetsy; ka tsy nahalala azy, ka nony dify ny mpanenjika dia nanova lalana nandositra Ikotofetsy.



# TOKO 4

Dia samy nandeha indray, hono, izy roalahy, fa Ikotofetsy nisy dia halehany, ka Imahakà kosa nody tany an-tranony ka nahandro katsaka niaraka tamin'ny antaka (zavatra misy voany volen'ny Antandroy). Nony masaka dia nafindrany tamin'ny vilany vao izay hataony hoe «vilany tsy mila afo» ny hanina nandrahoiny, dia napetrany teo ambony toko vy tsy misy afo eo ambaniny.

Dia tonga Ikotofetsy, ka nanopy maso tery amin'ny vilany vy tsy misy afo eo ambaniny, ka hoy izy:

— Ahoana ity vilaninao?

Dia hoy Imahakà:

— Io no «vilany tsy mila afo» notakaloziko omby dimy.

— Omeko omby enina ianao, hoy Ikotofetsy, fa avelao ho ahy ny vilany fa efa matin'ny tsioka afo ny vadiko ka mivonto be ny foto-manginy noho ny tsiok'afo.

— Saika tsy homeko, hoy Imahakà, saingy mpinamana isika, ka dia omeko ihany.

Dia nifanakalo, hono, izy roalahy, ka nentin'Ikotofetsy ny «vilany tsy mila afo», ary ny omby enina kosa azon'Imahakà ka nafeniny lavitra tsy ho hita.

Nony nahandro, hono, Ikotofetsy, ka tsy nahamasaka, ka tezitra tamin'Imahakà, dia hoy izy:

— Avereno ny ombiko, fa mpangalatra ianao.

Dia hoy, hono, Imahakà:

— Efa natakaloko saha telo, sady taiza koa ialahy no nahita vilany tsy mila afo!



# TOKO 5

Dia lasa, hono, Ikotofetsy, ka nandalo tanàna misy osy betsaka. Ary hoy izy tamin'ny mpiandry osy:

— Aiza no halehako, Rahavana, fa matahotra osy aho ka na ny hanitsaka ny tainy aza dia tsy sahiko.

— Ity misy lalana tsy misy bengy hahafahanao manohy ny dianao.

Dia lasa Ikotofetsy, nanaraka ilay sakeli-dalana natoro azy. Nony efa tsy tazan'ilay mpiandry osy intsony izy dia nanaraka ny moron-tanàna nitady izay itobian'ny osy, ka hitany, dia nibata osy iray izy, ka nentiny nandositra.

Nony hariva, nisaina ny osy, ka tsy ampy iray. Nodinihina izay tsy teo ka hay ny osy vositra faran'izay vaventy no very. Izay vao tsaroan'ny mpiandry osy fa nisy olona nandalo tokoa teo antanàna, sady nilaza ho matahotra osy.

Ary dia nandeha hitady ny osy, hono, ny tao an-tanàna, ka tratrany tao amin'Ikotofetsy ny volon'ny osy, ka nanaovany kabary Ikotofetsy momba ilay osy very, dia hoy Ikotofetsy:



— Miresaka isika rahampitso maraina, fa alina ity ny andro, ka mandrosoa ianareo hanaovana sakafo sady hatory.

Dia nandroso tokoa, hono, ireo mpitady osy, sady namisavisa ny holazainy ny ampitson'io. Fa nony natory izy dia naka tamboro Ikotofetsy hototoiny, ka nony voatoto dia naboretany teo ambony tsihy atorian'ny vahiny.

Nony ampitso nahatsiaro ny vahiny, ka nahare fofona maimbo eran'ny trano sy ny hitany teo ambony tsihy dia menatra ka vaky nandositra, ary samy niboretahan'ny tamboro avokoa ny lambany ka tsy fantany izay nanisy maloto tao an-trano. Dia hoy, hono, ny anankiray:

— Mahamenatra ity fa tsy zaza amam-behivavy isika fa lehilahy.

Ary nony nanontaniana, hono, izy ireo dia hoy ny famaliny:

— Afa-baraka izahay, ka avelao any iny osy iray iny ho vidinkenatra fa nisy nivoaka am-pandriana ny iray taminay.



# TOKO 6

Dia niara-nandeha indray, hono, izy roalahy, nizotra niantsinanana ka tonga tao anaty ala, ka nahita trano tsy misy olona. Hita amin'ny endrik'ilay trano anefa fa olona ranjanana no mipetraka ao, saingy niandry omby tany lavidavitra tany izy. Teo izy roalahy, nitsirika atsy, nitsirika aroà, sady te hamaky ny trano no natahotra ndrao tratran'ny tompony.

Nony ela, notontan'Imahakà vato ny varavarana ka vaky, dia niditra izy roalahy, ka noho ïzy noana loatra dia ny safako no notadiaviny, ka nahita korobo (voatavo fasian-dronono) sy vomanga telo voatono. Dia hoy izy roalahy:

— Iza no hanana ny korobo, ary iza no hihinana ny vomanga?

— Ahy ny kòrobon-dronono, hoy Imahakà, fa izaho no zokiny.

— Raha ny fizokiana no jerena, hoy Ikotofetsy, dia izaho no



zokiny, sady nanambolo ny korobo izy.

Nidrikina ihany anefa Imahakà fa izy no zokiny ka navelan' Ikotofetsy ho azy ny korobo fa efa fantany fa masiso sy makirana ny ronono tao anatiny. Dia samy avy roalahy nihinana haingana ndrao tratran'ny tompon-trano.

Vao nivoaka ny trano anefa izy roalahy, dia narary kibo Imahakà ka nanao maloto sy nandoa teo ambody trano, ka tratran'ny tompon-trano, fa Ikotofetsy kosa vaky nandositra.

Tratrany teo am-pandoavana Imahakà, ka nasian'ilay olona daka sy totohondry no sady natontatontany tamin'ny tany, ka saika niala aina vao navelany. Dia lasa izy nijery ny tranony novakin'izy roalahy. Fa nony niverina hanampatra ny hatezerany farany tamin'Imahakà izy dia tsy hitany intsony Imahakà, fa efa lasa mandositra.



# TOKO 7

Dia nandeha indray, hono, Ikotofetsy, ka nangalatra voazavo, ka tratran'ny olona. Ka nony voasambotra dia nozairiny tao anaty gony, ka napetrany teo amoron'ny saham-boazavo, dia navelany teo izy.

Dia nangady lavaka lalina ny olona handevenam-belona an' Ikotofetsy.

Ary avy, hono, ity Rafotsibe very osy, handeha hitady ny osiny, ka nandalo teny akaikin'ny namatorana an'Ikotofetsy.

Dia hoy izy:

— Aiza re izay osiko izay?

Dia hoy Ikotofetsy tao anaty gony:

— Me!... sady nanao feon'osy izy.

Dia hoy Rafotsibe:



— Izao lahy ny osiko efa nofonosin'ilaitsivalahara gony. Ndry! hoy izy, avia ry zanako, efa telo andro izay no nitadiavako anao, hay ianao teto akaikiko ihany!

Nony notatahan-dRafotsibe, hono, ka hay olona fa tsy osy. Dia nivoaka faingana Ikotofetsy, ka nalainy Rafotsibe, ka nozairiny tao anaty gony ka nilaozany nandositra.

Nony avy nihady lavaka ny olona, dia niara-nandeha haka an'Ikotofetsy halevim-belona. Ary nony tonga teo ny olona dia hoy Rafotsibe:

— Tsy izy aho re! tsy izy aho fa Rafotsibe.

— Bangon'ny omaly ialahy ka te ho afa-maina? fa azerao hoy ny olona.

Dia nazera tao an-davaka ka maty Rafotsibe.



# TOKO 8

Dia niainga indray, hono, izy roalahy hankany amin'ny tanàna anankiray atao hoe DAGOA misy ilay mpanjaka anankiray fantadaza sy mpanankarena atao hoe REMANANY, ka nony tonga tao an-tanàna dia hoy Ikotofetsy:

— Mijanona eto am-baravarana ialahy fa izaho haka ny mpanjaka hakantsika ny satroboninahiny.

— Eny, hoy Imahakà.



Nony niverina, hono, Ikotofetsy dia tsy niaraka tamin'ny mpanjaka fa ny miaramila no niaraka taminy, ka nandositra Imahakà, ka nosamborin'ny miaramila Ikotofetsy, ary nenjehina koa Imahakà.

Dia azo izy roalahy, ka nony nanontaniana ny anton-diany dia tsy nahavaly, ka natsoboka tao anaty rano mafana be dia hoy izy roalahy:

— Matin'ny fitaka nataonay izahay, ka nangarin'ireo olona nofitahina sy novonoina.

Dia maty, hono, izy roalahy.

